# ТОРГУУД УЛС - ЧИН УЛСЫН ХАРИЛЦААН ДАХЬ АШИГ СОНИРХОЛУУД (1643-1756)

Л.ЭНХСАРУУЛ*

**Агуулга**: 1643 онд Шүхэр дайчин Энса хутагтын хамт Лхаст очин Далай ламтай уулзаж, Хөхнуурын Хошуудын хаан Гүүшийг дагалдан анхлан Манжид элч илгээснээс 1756 онд Торгуудын Дондоврааш хаан элч томилох хүртэл Торгууд-Чингийн хооронд 18 удаа харилцан элч илгээхийг оролдож, үүнээс гурван удаагийн элчийн бүлэг зорилгодоо хүрэлгүй замаасаа буцсан байна. Энэ үед Торгуудаас Чин улсад 13 удаа, Чин улсаас Торгуудад хоёр удаа элч илгээжээ. Хоёр улсын харилцааны эхлэл, өрнөл, хувиралт, өөрчлөлтийн явцад эдийн засаг, аж ахуй, оюун санаа, улс төрийн хэрэгцээ шаардлагын хүрээнд худалдаа хийх, холбоотон хайх, бүс нутагт нөлөөгөө тогтоох, шашнаар дамжуулан засаглалаа баталгаажуулах зэрэг ашиг сонирхол оршиж байжээ.

**Түлхүүр үг**: Торгууд улс, Чин улс, харилцаа, ашиг сонирхол

Дөрвөн Ойрадын холбоог бүрдүүлэгчдийн нэг Торгууд, Дөрвөдүүд эдийн засаг, бэлчээр, хөрш улс аймгуудын шахалт, дайн зэрэг асуудлуудыг шийдвэрлэх зорилгоор XVII зууны эхэнд уг нутагласан газраасаа баруун умард зүг үе шаттайгаар давшиж, Ижил мөрөнд очин сууж, 1770 он хүртэл Торгуудын Хо Өрлөгийн угсааныхан хаан ширээг залгамжилсан Торгууд (Халимаг) улсыг цогцлоов. Энэхүү улсын Төв Ази түүний дотор Чин улстай харилцсан харилцаа нь, газар нутгийн хувьд шууд хил залгаагүй учир гуравдагч этгээд Зүүнгар, Хаант Орос, Хасагийн нутаг дэвсгэрээр дамжин өнгөрөх замаар тус тусын ашиг сонирхолыг хангахыг хичээж байснаараа онцлогтой. Түүхэн хэрэг явдлын өрнөл, бүс нутаг дахь улс төрийн хувиралт, өөрчлөлтүүд нь хоёр талын харилцаанд баримталж байсан ашиг сонирхолд нөлөөлж, энэ тэргүүнд тавигдаж байсан зорилго хоёрдугаарт тавигдах, шинэ сонирхол бий болох, ашиг сонирхол нэгдэх зэргээр хөдөлгөөнд орж байв.

Торгууд-Чингийн хооронд элч илгээлцсэн асуудлыг анхлан 2000 онд Шинжааны эрдэмтэд анхааран судалж, "Шизү хааны магад хууль", Чи Юньши "Хаант төрийн Гадаад аймгийг засах чухал бодлого" (祁韵士《皇朝藩部要略》), Хө Чютао "Умард орны бүрэн судар" (何秋涛《朔方备乘》) зэрэг Чингийн төрийн түүхийн сурвалжийн мэдээнд тулгуурлан 1646, 1650, 1651, 1655, 1656, 1657 онуудад Торгуудаас Чин улсад элч илгээсэн баримтуудыг дэлгэсэн бол 1713 онд Чин улсаас Торгуудад илгээсэн анхны элч Инжинагийн бүлгийг Монгол, Орос, Хятад, Японы эрдэмтэд судлажээ. Сүүлийн жилүүдэд шинэ баримтууд судалгааны эргэлтэнд орох болсноор 1731 онд Торгуудад илгээсэн Мантайгийн элчийн бүлгийн зорилго, үйл ажиллагааг мөн нарийвчлан судлав[1]. Энэхүү шинэ баримт нь Хятадын Түүхийн

* "Тод номын гэрэл төв"-ийн эрдэм шинжилгээний ажилтан, түүхийн ухааны магистр.

[1] Б. Оюунбилиг. Жижиг дүр, том тайз ба том дүр: Лувсаншуну хийгээд XVIII зууны Евро-азийн

Нэгдүгээр архив, Хятадын Хил хязгаарын түүх, газар зүйг судлах төв хамтран 2012 онд 283 ботиор хэвлэсэн "Чин улсын үеийн Шинжааны манж бичгийн архивын баримтны эмхэтгэл"[2] юм. Хятадын Нэгдүгээр Түүхийн архивын Мин, Чин улсын үеийн 100 сая гаруй нэгж баримтны 20 сая орчим нь манж баримт байдаг. Үүнээс Цэргийн тухайн газрын манж баримт нь 1.8 сая бөгөөд үүний 60 мянган нь одоогийн БНХАУ-ын Шинжаан Уйгарын бүс нутгийн түүхтэй холбогдоно. Таван жилийн хугацаанд Цэргийн тухайн газарт хадгалагдаж байсан 1730-1911 оны 181 жилийн түүхэнд холбогдох 72812 нэгж баримтыг гэрэл зураг, хятад гарчигийн хамт хэвлэжээ. Шинэ баримтууд судалгааны эргэлтэнд орж эхэлснээр Торгууд-Чингийн хооронд элч илгээлцсэн асуудлыг цогцоор авч үзэх, харилцааг үечлэх, хоёр улсын харилцаанаас үлдэж хоцорсон баримтуудыг шинжлэх замаар харилцаанд илрэх ашиг сонирхол, түүний хувиралт өөрчлөлтүүдийг ажиглах боломжийг бидэнд олгож байна.

**Нэг. Хоёр улсын харилцааны эхлэл ба үлдмэл баримт**

Торгууд-Чингийн харилцааны эхлэлийг 1646 онд Шүхэр дайчин Төвөдөд ирж, Гүүш хаантай хамт Чин улсад элч илгээснээр эхлүүлдэг[3]. "Тавдугаар Далай ламын намтар"-т 1643 оны үйл явдлыг тэмдэглэхдээ "*Энса хутагт, Торгуудын Дайчины тэргүүлсэн олон мөргөлчид Лхаст ирэв. Торгуудын Дайчин 100 эмээлтэй морийг анхны уулзалтын бэлэг хэмээн барив*"[4], мөн 1644 оны явдлыг дурдахдаа "*Энса хутагт Дашлхүмбэд өвчнөөр жанч халж, Торгуудын Дайчин цэцэг өвчин халдахаас сэргийлж Дамын газарт очлоо*"[5] хэмээсэн нь Шүхэр дайчин 1643-1644 оны хооронд Төвдөд байсныг нотлоно. "Чингийн магад хууль"-д, 1643 оны 9-р сарын шар бич өдөр "Өөлдийн Гүүш хаан элч илгээж айлтгасан нь, Далай ламын эрдэм хүч нь ихэд төгсжээ, нийслэл хотод залж ном уншуулан тус үйлдэх ажаамуй хэмээн айлтгасанд явуулав"[6] гэсэн байдаг. Шүхэр дайчин Төвдөд очсон явдал нь хоёр улс харилцаж эхлэх өдөөлт болсон, Төвдөд очоод Гүүш хаантай хамт Манжид элч илгээсэн учир "Тавдугаар Далай ламын намтар" болон "Шизү хааны магад хууль" дахь мэдээг холбож сэтгэвэл Торгууд-Чингийн харилцаа 1643 оноос эхэлсэн бололтой.

Хоёр улсын харилцаанд холбогдох эхэн үеийн баримтууд нь Чин улсын төрийн албан түүхийн сурвалжуудад товч байдлаар тэмдэглэгдэн үлджээ. Эдүгээ мэдэгдэж байгаа хамгийн эртний сурвалж нь 1656 оны манж баримт юм (Зураг 1). Энэхүү баримт нь ХТНА-т хадгалагдаж байгаа бөгөөд Торгуудын Шүхэр дайчин элч илгээсэн тухай Гадаад мужийг засах явдлын яамны сайдуудын айлтгал билээ. Дараагийн баримт нь 1683 онд Аюук хааны илгээсэн захидал болно (Зураг 2). Энэхүү захидал нь ХТНА болон Өвөр Монголын их сургуулийн Монгол судлалын дээд сургууль хамтран 2006 онд 22 ботиор гэрэл зургаар хэвлэн гаргасан "Дайчин гүрний Дотоод яамны Монгол

Ойрад хаант улс болон Чин улсын харилцаа. Орчуулсан Л.Энхсаруул //Historia Mongolarum. Tom-XVIII, №537(39). Уб., 2019.

[2] 中国第一历史档案馆，中国边疆史地研究中心合编《清代新疆满文档案汇编》（283册），广西师范大学出版社，2012年。

[3] Ойрад монголын товч түүх (дээд дэвтэр). Шинжааны ардын хэвлэлийн хороо., 2000, тал 349.

[4] Тавдугаар Далай лам Наваанлувсанжамц. Тавдугаар Далай ламын намтар (дээд). Орчуулсан Чөн Чин Ин, Ма Ляньлун, Ма Линь. Хятадын Төвд судлалын хэвлэлийн хороо., 2006, тал 153. (五世达赖喇嘛阿旺洛桑嘉措《五世达赖喇嘛传 上》（上），陈庆英，马连龙，马林译，中国藏学出版社)

[5] Тавдугаар Далай лам Наваанлувсанжамц. Тавдугаар Далай ламын намтар (дээд). Орчуулсан Чөн Чин Ин, Ма Ляньлун, Ма Линь. Хятадын Төвд судлалын хэвлэлийн хороо., 2006, тал 154.

[6] Чин улсын Шизү хааны магад хууль, дэвтэр 2.

бичгийн гэрийн данс"-ы гутгаар ботид буй. Тухайн үед Чингийн засгийн ордон Зүүнгар болон Торгуудаас ирсэн захидлыг хэрхэн хүлээн авч, орчуулан айлтгаж, хадгалдаг байсныг тус захидлын төгсгөлд нэмж бичсэн тэмдэглэлээс харж болно. ГМТЗЯЯ-ны дунд шатны түшмэл элчээс захидлыг хүлээн аваад тус яамны дээд шатны сайдад өргөн барин, сайдууд орчуулагч түшмэлд тушаан өгч, орчуулж дууссаны дараа хаанд айлтгаж, улмаар зарлиг буулгаснаар яамны дунд шатны түшмэлд тушаан өгч, доод шатны бичээч захидлыг хуулан бичээд дансанд оруулдаг байжээ. Тухайлбал, тус захидлыг 1683 оны 9-р сарын 20-нд ГМТЗЯЯ-ны туслагч түшмэл Наянтай хүргэж ирсэнд, бичгийн эрхэн сайд, гиоро Лэдэхүн, Минж, бичгийн дэд сайд түшмэл Лабаг, Шитэнэ, Ван Шюцай, Жинь Рүшя нар хүлээн авч, бичгийн дэдэлсэн түшмэл Байр, тэмдэглэгч түшмэл Мэнгэт нарт орчуулахыг тушааж, улмаар 9-р сарын 26-нд Энх-Амгалан хаанд айлтгаад, харьяат яаманд тушаах зарлиг буулгаснаар ГМТЗЯЯ-ны туслагч түшмэл Дүнкид болон тэмдэглэгч түшмэл Мэнгэт нарт тушаасан бөгөөд Очир хэмээгч тушаалыг даган хуулбарлан бичиж хөмрөгт хадгалжээ[7].

Хоёр улсын харилцааны сүүл үед холбогдох эш баримтууд саяханаас судалгааны эргэлтэнд орж эхлэв. 1714 оны 6-р сарын 1-14 хүртэл Торгуудын Аюук хааны өргөөнд саатсан Энх-Амгалангийн элч Бичгийн дэслэн уншигч сайд Инжанагийн бүлгээс үлдэж хоцорсон "Тасархай хязгаарт зарсан явдлыг тэмдэглэсэн бичиг" хэмээх 1723 онд манж, хятад үсгээр барлагдсан тус сурвалжид, элчийн бүлэгт бичээчийн үүрэг гүйцэтгэсэн Түлишэн явж өнгөрсөн газар орны нэр ус, алслагдсан зай, суурин газрын хүмүүсийн амьдрах төлөв, Оросын түшмэдтэй харилцан ярилцсан үг, Аюук хааны Чин улсад чиглэсэн хандлагыг тандсан байдал зэрэг аян замд тохиолдсон үйл явдлуудыг нэг бүрчлэн тэмдэглэсэн нь Торгуудын талаар ойлголтгүй байсан Чингийн засгийн ордныг мэдээллээр хангаад зогсохгүй цаашид баримтлах бодлого, арга замыг тодорхойлоход чухал хэрэглэгдэхүүн болжээ. Энэ суурин дээр хоёр улсын харилцааг гүнзгийрүүлэх, Зүүнгарын Цэвээнравдан хааны эсрэг Торгуудын Аюук хааныг хөдөлгөх зорилгын хүрээнд 1715 онд Цэргийн явдлын яамны туслагч түшмэл Түлишэний элчийн бүлгийг дахин Торгуудад илгээсэн ч Хаант Орос хилээр оруулсангүй.

Үүний дараа 1731 оны 5-р сарын 8-24 хүртэл Торгуудын Цэрэндондов хааны өргөөнд Найралт төв хааны элч мэйрэний занги асан Мантайгийн бүлэг иржээ. Зүүнгар улсын эсрэг дайнд холбоотон хайх, Зүүнгарыг дотроос нь бутаргахад Торгуудад дутаан очсон Галданцэрэн хааны эх өөр дүү Лувсаншунугийн дэмжлэгийг олох зорилгын хүрээнд Цэрэндондов хаан болон Лувсаншуну, Хасагийн элч төлөөлөгчтэй уулзаж, тэдэнтэй харилцан ярилцсан үгсийг Мантай тэмдэглэж, тэдний байдал төлөв, хандлагыг ажигласан хийгээд Хаант Оросын зүгээс Чингийн элчийн бүлэгт үзүүлсэн шахалтын тухай аян замын тэмдэглэлээ дөрвөн хэсэг эвхмэлд бичиж Найралт төв хаанд өргөн барьжээ. Чингийн засгийн ордноос Мантайгийн өрнүүлсэн яриа хэлэлцээрийн цог унтраагүй байсан дээр 1735 онд Гэрийн сайд Лайбаогийн элчийн бүлгийг Торгуудад илгээж, яриаг бодит ажил болгохоор хичээсэн ч Хаант Орос хилээр нэвтрүүлсэнгүй. Энэхүү элчийн бүлэг нь Чин улсаас Торгуудад илгээсэн хамгийн сүүлчийн элчийн бүлэг байлаа.

Торгуудаас Чин улсад илгээсэн элчийн бүлгийн хувьд, 1731 онд Цэрэндондов хааны элч Нэмэх гэлэнгийн 38 хүний бүрэлдэхүүнтэй холбогдох Зангийн хэргийг бүгд шийтгэгч дэд сайд, Цэргийн тухайн хэргийг шийтгэх газар, ГМТЗЯЯ-ны Бичгийн эрхэн сайд, Зургаадугаар Далай лам, Торгуудын элч нарыг харгалзах туслагч

[7] Дайчин гүрний дотоод яамны монгол бичгийн гэрийн данс (I-III боть). Уб., 2017, тал 532.

түшмэл Пуфу нарын айлтгал болон Тэнгэрийн тэтгэсэн хааны улаан бэхээр цохсон зарлигууд манж бичгээр хадгалагдан үлджээ. Энэхүү элчийн бүлгийн гол зорилго нь Баруун Занд очиж буян үйлдэж манз буцалгах, мөн Зургаадугаар Далай ламаас Цэрэндондовт хааны цол авах явдал байлаа. Элчийн бүлэг ч зорилгодоо хүрч 1731 оны 10-р сарын 15-наас 1732 оны 1-р сарын 11 хүртэл 84 өдөр Баруун Зангийн олон сүм хийдэд өргөл барьц өргөж, нас барсан Аюук хаан болон, Торгуудын ардын төлөө ерөөл авахуулж, Тайнинд Зургаадугаар Далай ламтай уулзан, Цэрэндондовт энэтхэг үгнээс ирэлтэй "Дайчин шасана буза хаан"[8] буюу "Дайчин Шашныг тэтгэгч хаан" хэмээх цолыг авснаар үүргээ амжилттай биелүүлэн буцжээ.

1756 онд Торгуудын Дондовраш хааны элч Чойжавын 40 хүний бүрэлдэхүүнтэй бүлэг Чин улсад ирэв. Энэ нь Торгуудаас Чин улсад илгээсэн хамгийн сүүлчийн бүлэг байлаа. Чойжаваар ахлуулсан тус бүлгийн гол зорилго нь Баруун Зан, Умард Занд очиж манз буцалган буян үйлдэх бөгөөд 1757 оны 2-р сарын 3-ны гахай цагт[9] Зургаадугаар Далай лам жанч халсан учир Далай ламаас Дондовраш "хаан" цол авч чадаагүй аж. Тэдний явж өнгөрсөн зам, манз буцалгахад өргөн барьсан эд зүйлсийн тоо хэмжээ, Халууныг зайлах ордонд Тэнгэрийн тэтгэсэн хаантай уулзсан тухай Алтай замын цэргийн өртөөг хавсарч захирах газар, Цэргийн тухайн хэргийг шийтгэх газар болон Торгуудын элч нарыг харгалзах Чяньчинмэний хиа Фужин нарын айлтгал хийгээд улаан бэхээр цохсон манж бичгийн Тэнгэрийн тэтгэсэн хааны зарлигууд хадгалагдан үлджээ.

Эдгээр элчийн бүлгүүдээс үлдэж хоцорсон баримтууд дээр тулгуурлан Торгууд-Чингийн харилцааг үечилж, тухайн үед илэрч байгаа ашиг сонирхол, ангиллыг дараагийн хэсэгт хөндөхийг оролдлоо.

**Хоёр. Харилцаанд илрэх ашиг сонирхолууд**

1643 онд Шүхэр дайчин, 1714 онд Энх-Амгалан нар анхны элчээ тус тус илгээснээс 1756 онд Торгуудын хаан Дондовраашийн элч Чин улсад ирэх хүртэл, Торгууд-Чингийн харилцаанд түүхэн хэрэг явдлын өрнөл, бүс нутаг дахь улс төрийн хувиралт, өөрчлөлтүүд нөлөөлж, энэ тэргүүнд тавигдаж байсан зорилго хоёрдугаарт тавигдах, ашиг сонирхол нэгдэх, шинээр бий болох зэргээр хөдөлгөөнд оржээ. Хоёр тал харилцан элч илгээлцсэн цаг хугацаанд дараах хоёр давтамж ажиглагдана. 1643-1657 он хүртэл 2-3 жилийн зайтай элч илгээж байснаа 1657 оноос хойш 10-15 жилийн давтамжтай элч илгээх болсныг *нэгдүгээрт*, харилцааны эхэн үед таньж мэдэх хэрэгцээ шаардлагын хүрээнд ойр ойрхон элч илгээсэн, *хоёрдугаарт*, хоёр улс шууд хиллээгүй учир Зүүнгар, Хаант Оросын нутаг дэвсгэрээр дамжин өнгөрдөг тул чухал шаардлагатай үед элч илгээх болсонтой холбон үзэх нь зүйтэй. Харин энэ үед илэрч байсан ашиг сонирхолуудыг түгээмэл, нэгдмэл, нэг талын ашиг сонирхол хэмээн ангилж болно. Тухайлбал, худалдаа хийх, таньж мэдэх нь тухайн цаг үед түгээмэл байв, харин хоёр тал нэгэндээ элч илгээснээр тухайн бүс нутагт нөлөөгөө бататгаж байсан нь нэгдмэл ашиг сонирхолд хамаарна. Нэг талын ашиг сонирхолын хувьд Төвдөд элч илгээж, Далай ламаас "хаан" цол хүртэх нь шашнаар дамжуулан ноёрхолоо тогтоох Торгууд хаадын ашиг сонирхол байв. Чингийн засгийн ордны

8 Торгуудын түүхэнд холбогдох манж баримтын орчуулгын эмхэтгэл (1731-1772). Эрхлэн хэвлүүлсэн На.Сүхбаатар, манжаас орчуулсан Л.Энхсаруул, цувралын редактор Б.Түвшинтөгс, ботийн редактор Ү.Мөнхдагва. //Bibliotheca oiratica - CIX (109). Уб., 2022, тал 29.

9 Торгуудын түүхэнд холбогдох манж баримтын орчуулгын эмхэтгэл (1731-1772) //Bibliotheca oiratica - CIX (109). Уб., 2022, тал 56.

хувьд Зүүнгарын эсрэг цэрэг, дайны үйл ажиллагаанд Торгуудыг холбоотон болгох байжээ. Торгууд-Чингийн харилцааг түүхэн үйл явдлын өрнөл дээр тулгуурлан дараах дөрвөн үед хувааж болно.

1. Таньж мэдэх үе (1643-1686): Энэ үед Торгуудын санаачлага голлож байв. Эдийн засаг, аж ахуйг хөгжүүлэх, суурин орны бараа таваарыг адуу малаар арилжих зорилгын хүрээнд Торгуудаас Чин улсад худалдаа болон танин мэдэх гэсэн түгээмэл ашиг сонирхол ноёрхжээ. Тухайлбал, 1656 оны 2-р сард Торгуудын Шүхэр дайчины элч Жаран, Шарав омбо, Шэрэн нарын 53 хүний бүрэлдэхүүнтэй бүлэг 100 морь, 131 тэмээ унаж ирсний зэрэгцээ Хөххотод худалдаа хийх 1300 морийг туун авчирсан байдаг[10]. Мөн 1657 онд Шүхэр дайчины дүү Лувсан ноён 1000-аад адуугаар Хөххотод худалгаа хийлгэхийг хүссэн[11] зэргээс Торгуудын худалдааны ашиг сонирхол илэрнэ. Энэ үед Чингийн засгийн ордонд Дөрвөн Ойрадын холбоог бүрэлдүүлж байсан Цорос, Хошууд, Торгууд, Дөрвөд, Хойд аймгуудыг ялган таних, ойлгох нөхцөл бүрдээгүй байсан учир Өөлдийн Торгуудын Шүхэр дайчин, Өөлд аймгийн Торгууд Бодьшиг, Өөлдийн Аюук тайж "*өөлд тайж бидэнд сайн бөгөөд эдний элч мөн тасралтгүй явсан*"[12] зэргээр ялган таньж ойлголгүй, элчийн хэлсэн үгээр тэмдэглэн айлтгаж байсан гэлтэй харагдана.
2. Хувиралтын үе (1687-1715): Энэ үед Чингийн засгийн ордон Торгуудыг таньж мэдэх ашиг сонирхолын хүрээнд тоглогч болон орж иржээ. Мөн Зүүнгарт зам хаалгасан Торгуудууд Хаант Оросын нутаг дэвсгэрээр дамжин Чин улстай харилцаж эхлэв. Чингийн засгийн ордноос Торгуудад анхлан элч томилохдоо ихэд ач холбогдол өгсөн нь элчийн бүлгийн гишүүдээс харагдана. 1714 онд Торгуудад очсон Инжанагийн элчийн бүлэгт "*өөлд Шүгэгийн зэрэг зүйл бүр хүнийг сонгоод*"[13] оруулсан нь өөрийн улсаа олон үндэстнийг нэгтгэсэн том гүрэн хэмээн харуулах, мөн элэг нэгт хүнээр нь дамжуулан Чин улсын тухай сайн сайхан үгийг хэлүүлэх далд зорилгын арга хэрэгсэл байв. Улмаар таньж мэдсэн суурин дээр Зүүнгарыг дайрах цэрэг, дайны үйл ажиллагаанд Торгуудыг холбоотон болгохоор 1715 онд Цэргийн явдлын яамны туслагч түшмэл Түлишэнийг илгээсэн ч Хаант Орос оруулсангүй. Энэ удаа Чин улсаас Торгуудад элч илгээсэн нь алс хязгаарын улс аймагт хааныхаа нэр сүрийг алдаршуулсан явдал болсны зэрэгцээ ойлголт төсөөлөлгүй байсан Торгуудын тухай хойч үед тэмдэглэл үлдээсэн, Зүүнгарыг цэрэглэх үйл ажиллагаанд тусламж үзүүлсэн аялал болсоныг бичээчийн үүрэг гүйцэтгэсэн Түлишэнийг албан тушаал дэвшүүлсэн байдлаас харж болно. Тэрбээр 1715 оны 4-р сарын эхээр Энх-Амгалан хааныг дагалдан Халуунаас зайлах ордонд очиход "*Цэвээнравданыг дайлах хэргийн учирт таарч, Цэргийн явдлын яамны сайдууд бас намайг тэнэг мөхөс хэмээхгүй дагуулан айлтгаж, Цэргийн явдлын яамны туслагч түшмэлд улиран тавьж, хуувийн хэрэг шийтгэх тушаалд*"[14] тавьжээ. Үүний

[10] Хятадын Нэгдүгээр Түүхийн архив. Ордны данс, №02-02-037-002685-0015.

[11] Хө Чютао. Умард орны бүрэн судар, дэвтэр 10.

[12] Хятадын Нэгдүгээр Түүхийн архив. Ордны данс, №02-02-037-002685-0015.

[13] Түлишэн. Тасархай хязгаарт зарсан явдлыг тэмдэглэсэн бичиг. Латин галиг үйлдэж, кирилл бичгээр хөрвүүлэн удиртгал, тайлбар бичсэн Алтан-Очир, цувралын редактор Б.Түвшинтөгс, ботийн редактор Л.Энхсаруул. //Bibliotheca oiratica - CX (110). Уб., 2022, тал 18.

[14] Түлишэн. Тасархай хязгаарт зарсан явдлыг тэмдэглэсэн бичиг. //Bibliotheca oiratica - CX (110). Уб.,

зэрэгцээ Торгуудад худалдааны хэрэгцээ шаардлага байсныг 1714 оны 6-р сарын 10-нд Аюук хаан элчийн бүлгийн ахлагч Инжанад хэлсэн "*Аюук хаан бас, эдүгээ зам хаагдаж, манай хүн олж Баруун газарт очихгүй учир дарсны зүйлийг нэгмөсөн олохгүй болжээ*"[15] гэсэн үгнээс харж болно. Энэ үед худалдаа болон таньж мэдэх түгээмэл ашиг сонирхолоос гадна холбоотон болгох гэсэн Чингийн засгийн ордны нэг талт ашиг сонирхол оршиж байв.

3. Сорилтын үе (1716-1755): Энэ үед элчийг хорьж буцаасан явдал хоёр удаа гарлаа. Эхнийх нь 1731 онд Чингийн засгийн ордноос Торгуудад томилсон Гэрийн сайд Лайбаогийн бүлгийг Хаант Орос буцаасан бол хоёр дахь нь 1740 онд Торгуудаас Чин улсад илгээсэн элчийг Чингийн засгийн ордны хилийн сайдууд буцаав. Уг элчийн бүлэгт 1737 онд тод үсгээр бичигдэн "Дөрвөн Ойрадын түүх"-ийг зохиосон эмч Гаваншарав байсан тухай профессор Н.Н.Пальмов өөрийнхөө бүтээлдээ "Гаваншарав нь Төвдийн Далай ламд явуулсан Дондог-Омбын элчийн бүрэлдэхүүнд орж байв"[16] хэмээн тэмдэглэсэн байдаг. Элчийг бүлгийг хойш буцаасан нь 1731 онд Лайбаогийн элчийг бүлгийг Оросууд хилээр оруулаагүй, мөн Торгууд ардыг дагалдан Оросууд Баруун Занд очих, Торгуудын ном сурах хүнийг Төвдөд үлдээх хүсэлт тавьсан улс төрийн шалтгаантай холбоотой. Иймд, Чингийн засгийн ордноос Хаант Оростай байгуулсан Буурын гэрээний 11 зүйл дотор харьяат улсын ардыг Занд илгээх тухай тэмдэглээгүй гэдэг үндэслэлийг бичиж буцаажээ[17].

Тавдугаар Далай лам Аюук хааны эцэгт "Шүхэр дайчин хаан"[18] хэмээх цол тамга өгсөнд, хойш буцаасан тухай тод үсгийн сурвалжид "Богдын гэгээн Дайчинд хаан цол тамга өргөсөнд *"Биелээ минь (надтай) адил олон, би ямаар хаан болох би"* гээд цаар (цааш) өргөсөн. Ойрадын олон ноёдууд бүгдэд магтагдсан"[19] хэмээдэг. Харин 1690 онд див Санжаажамц Далай ламын өмнөөс Аюукид "Дайчин Аюук хаан"[20] хэмээх цол өгч, 1732 онд Цэрэндондог Далай ламаас "Дайчин Шашныг тэтгэгч хаан" цол авав. 1740 оны Дондог-Омбын элчийн бүлгийн гол зорилго нь Далай ламаас хааны цол хүртэх байсан хэмээн үзэхэд буруудахгүй. Хожим 1756 онд Дондовраашийн элчийн бүлэг Зургаадугаар Далай ламаас хааны цол авахаар ирсэн ч Далай лам жанч халсантай учирсан тул хоосон буцжээ. Нэг ёсондоо, Дондог-Омбо, Дондовраш нар Далай ламаас хааны цол авахыг хүссэн ч нөхцөл нь бүрдээгүй. Чин улс Төвдөд ноёрхолоо тогтоосны дараа хоёр улсын харилцаанд, Торгуудын хаадын зүгээс нэг талт ашиг сонирхол бий болсон нь шашнаар дамжуулан ноёрхолоо бататгах, мөн ардын оюун санааны хэрэгцээг хангах байв.

---

2022, тал 120.

15 Түлишэн. Тасархай хязгаарт зарсан явдлыг тэмдэглэсэн бичиг. //Bibliotheca oiratica - CX (110). Уб., 2022, тал 130.

16 Гаваншарав. Дөрвөн Ойрадын түүх. Латин галиг, үгийн цэс үйлдэж кирилл бичгээр хөрвүүлэн удиртгал тайлбар бичсэн На.Сүхбаатар, цувралын редактор Б.Түвшинтөгс, ботийн редактор Х. Бямбажав. //Bibliotheca oiratica - CIII (103). Уб., 2022, тал 6.

17 Торгуудын түүхэнд холбогдох манж баримтын орчуулгын эмхэтгэл (1731-1772). //Bibliotheca oiratica - CIX (109). Уб., 2022, тал 45.

18 Торгуудын түүхэнд холбогдох манж баримтын орчуулгын эмхэтгэл (1731-1772). //Bibliotheca oiratica - CIX (109). Уб., 2022, тал 15.

19 Гаваншарав. Дөрвөн Ойрадын түүх. //Bibliotheca oiratica - CIII (103). Уб., 2022, тал 37.

20 Торгуудын түүхэнд холбогдох манж баримтын орчуулгын эмхэтгэл (1731-1772). //Bibliotheca oiratica - CIX (109). Уб., 2022, тал 15.

Энэ үед хоёр талд нэгдмэл ашиг сонирхол бий болсон нь бүс нутагт нэр хүндээ өсгөх байжээ. Тухайлбал, 1731 оны мэйрэний занги асан Мантайгийн элчийн бүлэгт, Аюук хааны хатан Дармабала өгүүлэхдээ "*их Богд хаан энэ мэт зүйл зүйлийн бидний мэдэхгүй юмыг хол газраас шагнан илгээснийг бидний энэ тойрон байх улс сонсоод гайхах бөгөөд манай Цэрэндондовт их тэмдэг болов*"[21] хэмээснээс харж болно. Харин Чин улсын хувьд Мантай Хасагийн элч төлөөлөгчтэй уулзаж, Зүүнгарыг дайрах тухай мэдэгдэхэд, Хасагийн элч "*Дундад улсын их Богд хаан хэмээн сонсож удав, гагцхүү зам туулан одохгүй, хэрэв зам туулвал манай хан нар хэдийн их Богд хааны амгаланг эрэн явах билээ. Зүүнгарыг мохоосны дараа бид цөм их Богд хааны хишгийг хүлээмүй*"[22] хэмээн баярлан өгүүлснээс харагдана. Чингийн засгийн ордон Зүүнгарын эсрэг цэрэг дайны үйл ажиллагаанд Торгуудыг холбоотон болгох зорилгоо орхиогүй бөгөөд энэ үед Галданцэрэн хаантай ширээ булаалдсан эх өөр дүү Лувсаншуну Торгуудад дутаан очсон нь Чингийн засгийн ордонд дахин нэг боломж олгосон явдал байлаа. Тэд энэхүү боломжийг алдахыг хүсээгүй бөгөөд ихэд анхаарсан нь элчийн бүлгийн гишүүдээс харагдана. Энэхүү элчийн бүлэгт халхын тайж Гүнгэцэвээн, дэд мэйрэний занги Гүржав нар байсан бөгөөд Лувсаншуну тэднийг "*Халхууд угаас миний нагац болмуй*"[23] хэмээсэн нь Лувсаншунугийн итгэлийг олохоор ашигласан нэгэн арга хэрэгсэл байв. Энэ үед түгээмэл ашиг сонирхолоос гадна нэгдмэл, нэг талт ашиг сонирхол бий болж, хоёр удаагийн элчийг хорьж буцаасан сорилтын үе байлаа.

4. <u>Ноёрхолын үе (1756-1770)</u>; Энэ үед Чингийн засгийн ордон шүдний өвчин болсон Зүүнгарыг мөхөөсний зэрэгцээ Хасагийн хан Абулай нар даган орсон нь Хаант Оросоос зам гуйлгүй Зүүнгарын нутаг дэвсгэрээр өнгөрөх таатай нөхцөлийг Торгуудад гаргаж өгсөн ч Торгуудыг холбоотон хэмээн үзэж байсан Чингийн засгийн ордны хандлага өөрчлөгдөхөд хүрч Хасаг, Зүүнгарын адил Торгуудыг нөлөөндөө оруулахыг хүсжээ. Энэ нь Дондовраашийн элч Чойжав нарт өгч илгээсэн захидлаас илэрнэ. Дондовраашийн элч Чойжав, лам Жамба гэлэн нар Торгуудад хойш буцсаны дараа "*их Богд эзний зарлиг, эдүгээ Хасаг, Зүүнгарын ард цөм миний албат болов, таны Торгуудын хаан миний амгаланг эрэн элч зарах эсвэл Занд сайн хэрэг үйлдэн одох элч байвал Оросын замаар явахыг хэрэгсэхгүй даруй Хасаг, Зүүнгарын замаар явбал болмуй*"[24] хэмээснийг 1771 онд Дондовраашийн хөвүүн Увш Чингийн засгийн ордны түшмэдэд хэлсэн байдаг. Ижил мөрнөөс уг нутгаа зорин ирсэн Ойрадын ноёдыг Халуунаас зайлах ордонд хүргэх үүргийг хүлээсэн эфү Сэвдэнбалжир Увшийн энэхүү үгийг 1771 оны 8-р сарын 12-нд Тэнгэрийн тэтгэсэн хаанд айлтгажээ.

**Дүгнэлт:** 1643-1756 оны хооронд Торгууд-Чингийн хооронд 18 удаа элч илгээхээр оролдож, үүнээс 15 удаагийн оролдлого нь амжилтанд хүрчээ. Хоёр улсын

[21] Торгуудын түүхэнд холбогдох манж баримтын орчуулгын эмхэтгэл (1731-1772). //Bibliotheca oiratica - CIX (109). Уб., 2022, тал 20.

[22] Торгуудын түүхэнд холбогдох манж баримтын орчуулгын эмхэтгэл (1731-1772). //Bibliotheca oiratica - CIX (109). Уб., 2022, тал 19.

[23] Торгуудын түүхэнд холбогдох манж баримтын орчуулгын эмхэтгэл (1731-1772). //Bibliotheca oiratica - CIX (109). Уб., 2022, тал 23.

[24] Торгуудын түүхэнд холбогдох манж баримтын орчуулгын эмхэтгэл (1731-1772). //Bibliotheca oiratica - CIX (109). Уб., 2022, тал 102.

харилцаанд, таньж мэдэх, худалдааны түгээмэл ашиг сонирхолоос гадна холбоотон болгох болон ноёрхолоо тогтоох гэсэн Чингийн, шашнаар дамжуулан эрх мэдлээ баталгаажуулах гэсэн Торгуудын нэг талт ашиг сонирхол хийгээд харилцаагаар дамжуулан тухайн бүс нутагт нэр хүндээ өсгөх гэсэн хоёр талын нэгдмэл ашиг сонирхолууд оршиж байжээ.

***Хүснэгт 1. 1643-1756 оны хооронд Торгууд улс-Чин улсын хооронд элч илгээлцсэн байдал***

| № | Тайлбар | Сурвалж |
|---|---|---|
| 1 | 1643 он, Торгуудын Шүхэр дайчин Хөхнуур Хошууд аймгийн хаан Гүүшийг дагалдан Манжид элч илгээсэн бололтой. | Тавдугаар Далай ламын намтар, Чин улсын Шизү хааны магад хууль. |
| 2 | 1646 он, Шүхэр дайчин дүү Лувсан ноёнтой хамт Гүүш хааныг дагалдан Манжид элч илгээв. | Чи Юньши. Хаант төрийн Гадаад аймгийг засах чухал бодлого, дэвтэр 9. |
| 3 | 1650 оны 11-р сар харагчин тахиа өдөр, Өөлд аймгийн Шүхэр дайчин (舒虎儿戴青) нар морь барьсанд, хууль ёсоор хуримлав. | Чин улсын Шизү хааны магад хууль, дэвтэр 51. |
| | 1650 он Торгууд аймгийн ахлагч Шүхэр дайчин (书库尔岱青)-ы элч Шарав омбо (锡剌布鄂木布) алба барив. | Чи Юньши. Хаант төрийн Гадаад аймгийг засах чухал бодлого, дэвтэр 8. |
| 4 | 1651 оны 4-р сар улаан бар өдөр, Өөлд аймгийн Торгууд Бодьшиг (图尔古特博地苏克) нар морь барив. | Чин улсын Шизү хааны магад хууль, дэвтэр 56. |
| 5 | 1654 он, Шүхэр дайчины элч Шарав омбо торгууд малгай барив. | Хө Чютао. Умард орны бүрэн судар, дэвтэр 10. |
| 6 | 1654 он, Илдэн ноёны элч Сэцэн хошууч алба барив. | |
| 7 | 1656 оны 2-р сарын 30-ны өдөр, Шүхэр дайчины элч Жаран, Шарав омбо, Шэрэн морь барив. | Хятадын Нэгдүгээр Түүхийн архив |
| | 1656 оны 3-р сар хөхөгчин хонь өдөр, Өөлд аймгийн Шүхэр дайчин (什虎尔戴青) нар тэмээ морь зэрэг зүйлс барив. | Чин улсын Шизү хааны магад хууль, дэвтэр 99. |
| 8 | 1657 он, Лувсан ноён болон түүний хөвүүн Дорж Сагшбуд, Дархан увш, Авлай нарыг элчээр илгээж, атан тэмээ агт морь зуу гаруй барьж, мянгаад адуугаар Хөххотод худалдаа хийлгэхийг хүсэв. | Хө Чютао. Умард орны бүрэн судар, дэвтэр 10. |
| 9 | 1683 он, Торгуудын Аюук хааны элч Манжид ирэв. | Гэрийн данс, дэвтэр 3. |
| 10 | 1699 он, Торгуудын Аюук хааны элч Эрх гэсэл Манжид ирэв. | Тасархай хязгаарт зарсан явдлыг тэмдэглэсэн бичиг |
| 11 | 1710 он, Торгуудын Аюук хааны элч Самдан Манжид ирэв. | |
| 12 | 1714 он, Манжийн Энх-Амгалан хааны элч Бичгийн дэслэн уншигч сайд Инжанагийн бүлэг Торгуудад ирэв. | |
| 13 | 1715 он, Манжаас Цэргийн явдлын яамны туслагч түшмэл Түлишэний элчийн бүлгийг Торгуудад илгээсэн ч хилээр нэвтэрч чадалгүй буцав. | |

| | | |
|---|---|---|
| 14 | 1731 он, Манжийн Найралт төв хааны элч мэйрэний занги асан Мантайгийн бүлэг Торгуудад ирэв. | Торгуудын түүхэнд холбогдох манж баримтын орчуулгын эмхэтгэл (1731-1772) |
| 15 | 1732 он, Торгуудын Цэрэндондов хааны элч Нэмэх гэлэнгийн бүлэг Манжид ирэв. | |
| 19 | 1735 он, Манжаас Гэрийн сайд Лайбаогийн элчийн бүлгийг Торгуудад илгээсэн ч хилээр нэвтэрч чадалгүй буцав. | |
| 17 | 1740 он, Торгуудаас Гаваншаравын элчийн бүлгийг Манжид илгээсэн ч хилээр нэвтэрч чадалгүй буцав. | |
| 18 | 1756 он, Торгуудын Дондовраащ хааны элч Чойжавын бүлэг Манжид ирэв. | |

***Зураг 1. Хятадын Түүхийн Нэгдүгээр архивт хадгалагдаж байгаа 1656 онд Торгуудын Шүхэр дайчин элч илгээсэн тухай манж баримт***



Хэлэлцсэн ёсоор болго. Айлтгах нь, Гадаад мужийг засах явдлын яамны эрхэн сайд, сайд Шажидаржаа нарын хичээнгүйлэх айлтгах нь, Өөлдийн Торгуудын Шүхэр дайчины элч ирсэн тул. Чуулалт хаалганаас хүргэж ирсэн бичигт, Дээр алба хүргэж ирсэн Өөлдийн Шүхэр дайчины 250 морь, 20 тэмээ, нэг тасын өд, ирсэн элч Жара[н], Шарав омбо, Шэрэн тайжийн 20 морь, хоёр тэмээ ирэв. Эдний хоршоо 53 хүн, унаж одох морь 100, тэмээ 131, худалдааны морь 1300 хэмээмүй. Явдлын яамны хэлэлцсэн нь, өөлд тайж бидэнд сайн бөгөөд эдний элч мөн тасралтгүй явсныг даган эдний хоршоо, Дээр алба хүргэж ирсэн элчийг оруулсугай. Худалдааны хүн байвал хойш Хөххотод илгээж, тэд хэвээр худалдаа хийтүгэй хэмээмүй. Үүний тул хичээнгүйлэн айлтгав, зарлигийг гуймуй. Ээдр засагчийн арван гуравдугаар он 2-р сарын 30. Эрхэн сайд, сайд Шажидаржаа, Санаа олгогч, сайд Найгэ, Туслагч түшмэл, сайд Бахи, Ял тэмдэглэгч түшмэл, сайд Мингай[25].

[25] Хятадын Түүхийн Нэгдүгээр архив. Ордны данс, №02-02-037-002685-0015.

***Зураг 2. 1683 онд Аюук хааны илгээсэн захидлын хуулбар***



Өөлдийн Аюук тайжийн айлтгасан бичиг.
[+Асрал] өршөөнгүйн их далайгаас гаран
Амгалан жаргалангийн мянган гэрэл [+бүрд]сэн
Агуу хүчний хүрд орчуулагч үлэмж наран
Аль омогтын оройн чимэг их хааны гэгээнээ
Хоёр ёсны зохиолын залуу сараар
Хотол бүрэн төгс гүнда инээлгэхүй яруу хэнгэрэг
Хойхол үгүйеэ дуу баригчийн мөрт сонстсоноор
Холоос тунгалаг сэтгэлээр мэнд үг айлтгамуй.
Эдүгээ цагт сайн үйлийн живаа эрдэнийн
Элдэв цогцоос сайтар бүтсэн
Эрх хүчний идэр маш дэлгэрсэн таны гэгээн
Эрхчүүд бүгдийн орой дээр мэнд суун амуй за.

Энд ч би мэнд оршиж, энэ элчсийг дээр гэгээлүүлэхийн тул илгээснийг нь гэгээнээ сайтар айлдтугай. Үүнээс хойшид үргэлж илгээсүгэй. Гэгээнээ бичиг өргөхийн бэлэгт хийн хүчин төгссөн гурван есийн морийг гэтлэхүйеэ бэрх хол Ижилийн голоос хэв хэзээ бат болохын тулд өргөв. Аюуки хэмээх[26].

[26] Дайчин гүрний дотоод яамны монгол бичгийн гэрийн данс (I-III боть). Уб., 2017, тал 531.

## ГАРЧИГ